PAS EN VENTE LIBRE / KEIN FREIER VERKAUF




# Stëmm vun der Strooss

Septembre 2014 / N°80

# Wunnen zu Lëtzebuer$

Editorial

# LÉIF LIESER

An dëser Editioun huet sech d'Redaktioun vun der Stëmm vun der Strooss mam Thema « Wunnen zu Lëtzebuerg » befaasst. Wunnen an engem vun de räichste Länner vun der Welt, gëtt fir seng finanziell net esou gutt gestane Matbierger ëmmer méi zum Problem. Ech weess net, ob der Iech a leschter Zäit eng Kéier mat der Offer um Wunnengsmaart beschäftegt hutt? En Zëmmer vu $15m^2$ zum Präis vu 750 Euro. Dusch an Toilette um Gank. Keng Méiglechkeet, fir eppes ze kachen. Dëst ass elo en extreemt Beispill, mee wann der d'Annoncen an den Zeitunge liest, kann Iech esou eppes mol opfalen. Genau esou wéi de Saz : « …keen RMGist ». Dëst ass diskriminéierent a verschidde Besëtzer verdéngen sech nach eng gëlle Nues op d'Käschte vun deenen Äermsten.

Kann dat ëmmer esou weidergoen, dass d'Loyere kontinuéierlech an d'Luucht ginn, oder ass dat Ganzt just eng Blos, déi iergendwann eng Kéier platzt ? Dës Fro hu mer dem Här Miltgen, President vum Fonds de Logements gestallt. Och d'Madame Nagel, Wunnengsbauministesch, huet zur Thematik Stellung bezunn.

Mam Här Jochen Zenthöfer vun der Organisatioun Sauvegarde du Patrimoine, hu mer eis iwwert de Fait ënnerhalen, dass zu Lëtzebuerg immens vill Wunnengen, aus wat fir engem Grond och ëmmer, eidel stinn, an dass dëse Wunnraum sollt bewunnt sinn. Hire Site « Leerstandsmelder.lu » kënnt der Iech leider net méi ukucken.

Wéi fënnt een dann elo eng Wunneng, wann een net genuch Geld huet, fir dem Proprietaire 2 Loyere Kautioun, an der Agence 1 Loyer Provisioun muss bezuelen? Op Säit 20 stelle mer Iech e puer Associatioune fir, un déi der Iech kënnt wenden. Mam Service Immo-Stëmm huet d'eLKa sech dann och am Detail auserneen gesat.

Verschidde Memberen aus der Redaktioun verzielen Iech dës weideren hir Erfahrunge ronderëm d'Wunnen. Sou hëlt d'Flanter Iech mat an déi fréi 90er Joeren, kuerz nom Mauerfall, wou hatt zu Berlin mat villen aneren Haiser besat huet. D'Angel verzielt vun sengen Erfahrungen mat Cafészëmmeren an de JEF verzielt Iech, wéi et sengen Eltere mat « Mietnomaden » ergaangen ass.

Wéi et mat de Wunnengspräisser hei zu Lëtzebuerg weidergeet, ka keen esou genau viraussoen. Wat awer sécher ass, sou kann et net weidergoen !!!

**Michel Hoffmann**





Que celui ou celle qui sait lire, lise et partage ce journal
avec celui ou celle qui n'a pas pu apprendre à lire !

Lieber Leser, teilen und lesen Sie diese Zeitung mit den
Menschen, die das Lesen nicht lernen konnten!

# WUNNEN ZU LËTZEBUERG








Rejoignez-nous sur facebook
Join us on facebook
Werde Mitglied auf facebook



# Das Recht auf eine angemessene Wohnung?

*„Wir zahlen keine Miete mehr, wir kaufen uns ein Zelt…“*

So klang es vor Jahrzehnten in einem Schlager von Tony Marshall. In folgendem Text geht es vielmehr um die Frage: gibt es ein Recht auf Wohnen? Die Antwort kann nur lauten: Ja, das gibt es, denn jeder Mensch, jedes Lebewesen braucht einen Ort, an dem es verweilen und sich ausruhen kann. Wohnen ist hier Synonym für Geborgenheit.

Außerdem ist es nicht sehr angenehm, bei schlechten Wetterverhältnissen auf der Straße zu leben, dies kann jeder bestätigen, der dies am eigenen Leib erfahren hat. Etwa 1% der Bevölkerung ist obdachlos, viele von ihnen unfreiwillig. Manche wollen es freilich so, doch dies stimmt auch nur bedingt. In Obdachlosenheimen herrscht meistens eine strenge Hausordnung, ohne die es nicht geht. Viele von den Wohnungslosen wollen sich nicht dieser Bevormundung aussetzen, im Warmen sitzen wollen sie dennoch.

Gibt es das Recht auf eine angemessene Wohnung? Was heißt angemessen in der heutigen Zeit? Heute möchte jeder bequem wohnen. Wer will heute ein Appartment ohne Zentralheizung? Kaum jemand ist bereit im Winter die Bleibe mit einem Petroleumofen zu heizen oder mit Braunkohlebriketts. Dies ist nicht zeitgemäß, meckerte kürzlich Pierre Meursault, der Protagonist, der immer wieder von staatlicher Seite unterstützt wurde, ein richtiges Stehaufmännchen. Unlängst bekam er von einer bekannten Wohnungsbaugesellschaft eine Mietwohnung, wie selbst ich sie mir wünschen würde zu einer mehr als annehmbaren Miete.

Das Recht auf eine bezahlbare Wohnung ist in der heutigen Zeit nur schwer zu bewerkstelligen, da Angebot und Nachfrage auseinanderklaffen, scheinbar fehlen 40.000 Wohnungen in Luxemburg. Keine deutsche Stadt ist so teuer wie Luxemburg, nicht mal München **), die als die teuerste Stadt bei unseren Nachbarn gilt. Das Argument, dass Luxemburg hohe Löhne zahlt, hinkt, da die Einkommen ungleich verteilt sind. Mieten von 50% des Einkommens und mehr sind bei uns keine Seltenheit, selbst im ländlichen Raum ist Wohnraum unerschwinglich geworden.

Kann man Abhilfe schaffen? Schwer. Sicher ziehen viele Luxemburger in den grenznahen Raum, aber dies ist auch nicht mehr so günstig wie es einmal war. In Frankreich und Deutschland beispielsweise sind im Grenzgebiet die Preise auch in die Höhe geschnellt, dies zum Ärger der Einheimischen. Letzteres hat in diesen Grenzregionen zu rechtsradikalen Äußerungen geführt.

Der Bau von Mietwohnungen oder Billigwohnungen, wie es des öfteren heißt, kostet Staat und Gemeinden viel Geld und kann höchstenfalls das Problem lindern. Solange Luxemburg attraktiv für ausländische Mitbürger bleibt, wird es Zuwanderung geben, da helfen auch keine populistischen Parolen. Sollte es aber zu einer schweren Wirtschaftskrise kommen, was nun keiner hofft, dann werden die Immobilienpreise fallen, ob dann dies bezahlbarer sein wird, wage ich zu bezweifeln.

*JEF*

**) www.numbeo.com/cost-of-living




© HerrSpecht / photocase.com

# Chambres de cafés

J'ai déjà vécu dans des chambres de café. Ma première chambre de café était une chambre tellement petite que juste un lit et une petite armoire passaient dedans. J'avais l'antenne collective ce qui était bien. La seule douche était sur le palier avec les toilettes. Je dois dire que malgré qu'il n'y avait pas de femme de ménage, les gens qui y vivaient tenaient les endroits communs vraiment propre. J'ai eu de la chance d'avoir cette petite chambre, car j'étais à la rue, mais le patron me connaissait et il m'a donné un toit et une adresse pour que je puisse demander le RMG. J'avais le droit de cuisiner au micro-ondes aussi, ce qui n'est pas admis dans la plupart des chambres. Je payais 300 Euros.

Plus tard j'ai déménagé dans une chambre bien plus spacieuse, mais les chambres étaient vieilles et les plaques au plafond se détachaient. Donc c'était dangereux. J'avais la douche dans la chambre et les WC en dehors. C'était toujours propre car il y avait une femme de ménage. J'avais le câble et je pouvais cuisiner dans la chambre. J'ai dû donner une caution de 500 Euros qu'on m'a rendu après inspection de la chambre quand j'ai quitté les lieux. Mon loyer était de 500 Euros.

La chambre la plus belle que j'ai eu était a Bettembourg. J'avais une salle de bain complète avec WC, une télé, le câble, un grand lit et même un frigo pour 550 Euros et la chambre était spacieuse. Je me sentais bien là-bas, mais je voulais retourner à Dudelange. Là-bas, j'étais bien contente d'avoir mon studio avec balcon et le nec plus ultra une salle de bain avec baignoire, pour 550 Euros, maintenant depuis quelques années 595 Euros. Quand je fais le compte, je dis que les chambres de cafés sont trop chères. De nos jours, on paye 500 Euros pour une chambre où on n'a pas le droit de cuisiner, on n'a pas de télé, les douches et WC sont sur le palier, il n'y a personne qui nettoie et si on loue une chambre à deux on paye le double du prix. Faites le calcul, c'est carrément exagéré. On paye 500 Euros pour une chambre, 300 Euros pour le menu du jour, et comme on ne mange pas que ça par jour on va compter, 400 Euros, plus les boissons consommées au café et celles qu'on achète, cela fait 100 Euros +/-, on est déjà a 1000 Euros. Dans certains cafés, on n'a pas le droit d'utiliser les poubelles du cafés, donc il faut prendre une poubelle soit même. À Dudelange les prix pour une poubelle de 80 litres varient: 16,66, 19,66 et 21,66 Euros par mois et le quatrième mois ça recommence par 16,66 Euros… Téle et internet +/- 270 Euros par an. Et si en plus on doit investir dans une télé… Et j'ai fais le calcul pour une personne. Pour 2 ça commence par 1000 Euros de loyer, pour une chambre!!! Et j'allais oublier, beaucoup de chambres de café, n'ont pas de machine à laver. Avant il existait encore un Lavomat à Luxembourg-ville, mais il est fermé maintenant. Si on n'a pas un ami ou la famille qui veut bien laver le linge, on fait comment? Mais heureusement ce n'est pas partout comme ça, il s'agit de s'informer avant de prendre une chambre de café, mais malheureusement une personne qui se trouve à la rue n'aura pas vraiment le choix que de prendre une chambre là où il y a de la place.

*Angel*



# Interview

## mam Här Miltgen

### President vum Fonds du Logements

**Wat ass de Fonds du Logement ? Wéini ass de Fonds du Logement gegrënnt ginn ?**

De Fonds du Logement ass 1979 gegrënnt ginn, duerch e Gesetz vum 25. Februar 1979. Et ass en Etablissement Public, deen dem Staat gehéiert. De Verwaltungsrot ass Tripartite-méisseg zesummengesat. Enn der 70er Joeren, um Enn vun der Stolkris, ass hei zu Lëtzebuerg alles Tripartite-méisseg zesummegesat ginn, dat heescht, et sinn de Staat, d'Arbeitgeber duerch d'Chambre de Commerce an d'Chambre de Métiers an et sinn awer och d'Gewerkschafte vertrueden. Dat ass d'CGFP, den OGBL an den LCGB.

**Firwat ass de Fonds du Logement geschafe ginn ?**

An de 70er Jore war kee méi do, dee soziale Mietwunnengsbau gemaach huet. D'Société Nationale des Habitations à Bon Marché, wat u sech eng Schwëster-organisatioun vun eis ass, déi gehéiert zur Hallschent dem Staat an zur anerer Hallschent verschiddene Gemengen, wéi z.B. Esch, Déifferdeng, Lëtzebuerg, Diddeleng. A well dat net attraktiv war, hunn déi Enn vun de 60er Joren opgehale soziale Mietwunnengsbau ze maachen an nëmmen nach gebaut fir de Verkaf. Du wor eigentlech kee méi do, deen am soziale Mietwunnengsbau täteg war. Dofir ass d'Regierung higaangen an huet de Fonds du Logement geschaf, mat der Aufgab, d'Hallschent vun deem, wat e baut, fir de Verkaf ze bauen an déi aner Hallschent fir d'Locatioun.

**Wéi funkionnéiert de Fonds ?**

Wa mir Terraine kaaft hunn, déi mir vu Privaten oder vum Staat kréien, heiansdo och vu Gemengen, déi mer zu gënschtege Konditiounen iwwerschriwwe kréien, da gi mer bei en Architekt, a mir soen, e soll e Projet op den Terrain leeën. Wann de Projet da fäerdeg ass, an en ass duerch all Instanze gaangen, da siche mer eis en Entrepreneur eraus, esou wéi all aner Entreprisen, déi mir brauchen. Dat Ganzt gëtt ausgeschriwwen, an da kréien si den Optrag. Mir hunn hei bannent der Equipe eegen Architekten an Techniker, déi kontrolléieren an obser-véieren dat, wat déi aner Entreprisen um Chantier realiséieren.

**Baut de Fonds selwer Wunnengen oder keeft hien och Wunnengen op ?**

Wa mir fannen, dass eng gutt Geleeën-heet do ass, da kënnt et och vir, dass mir Wunnenge kafen. Mir ginn awer och emol op Steeën oder mir maache regelméisseg Annoncen an d'Zeitung. Mir sichen um pri-vate Marché Wunnengen, fir ze kafen. Wa mer dann eppes kaaft hunn, da renovéiere mir et oder rappen of, fir nei ze bauen. Mir hunn och scho Saache kaaft, déi nach just hu missen ugestrach ginn, an da konnten mer se verlounen.

**Wéi vill Wunnengen huet de Fonds an sengem Portefeuille ?**

Mir hunn de Moment eng ronn 1700 Wun-nengen an der Locatioun, an déi gi ver-lount, zu engem Loyer an der Moyenne vun 340 Euro de Mount. Dat kënne mer awer och nëmme just maachen, well mer vum Staat fir déi Wunnengen eng ganz héich Subventioun kréien. 70% vun deem, wat mer bauen, kréie mer vum Staat bäige-luecht. Dat erméiglecht ons dann e Loyer kënnen ze froen, deen, wéi gesot, an der Moyenne 340 Euro ass. Mir verlounen eis Wunnengen no engem staatleche Regle-ment vun 1998. Dee klengste Loyer ass 9% vum RMG. Dat heescht, een, deen den RMG huet an eleng ass, bezillt 9% vun sengem Revenu als Loyer. Dat geet dann en Fonc-tion vun sengem Revenu a vun der Compo-sition de ménage an d'Luucht. Wat d'Famill méi grouss ass, wat de Loyer méi erofgeet; wat de Revenu méi héich ass, wat de Loyer méi eropgeet. Dat huet Vir-an Nodeeler. De Virdeel ass, mir hu keen an eise Wunnenge wunnen, deen déi Wunneng net géif ver-déngen. Well, wann een enorm Revenuen hätt, misst een och enorm Loyer bezuelen, d.h., dass ee selwer op eemol decidéiert, deemno wéi héich de Loyer gëtt, aus der Wunneng erauszegoen, well een um pri-vate Marché eppes géing fannen, wat méi bëlleg ass, wéi bei ons. Den Nodeel ass, dass datt et net zu grousser Ustrengung animé-iert. Dat heescht, een, deen am RMG sëtzt, dee ka konfortabel do sëtze bleiwen, deen ass och net onbedéngt drop aus, fir méi Suen ze verdéngen. Et kënnt och vir, dass en Aarbechter zu sengem Patron seet: Gëff mir net méi an der Pai; ech maache keng Iwwerstonne méi oder ech komme samsdes net méi schaffen a.s.w., well soss mäi Loyer an d'Luucht geet. Dat ass den Nodeel.

***Zeckie :*** **Ech hunn do eng Fro. Ech wollt och eng Demande maache fir eng Wunneng, et ass net elo esou, dass ech ofgerode krut hunn, mee dass et awer 1 bis 2 Joer kann daueren, bis een do eng Wunneng ka kréien.**

Dat ka stëmmen. Dat hänkt dervun of. Wann dir elo mat 4 Kanner de Mëtteg erausgesat gitt, a mir hunn zoufälleg eng Wunneng fräi mat 5 Schlofzëmmeren, da kënnt dir déi e Meindeg kréien. Dat ass de Prinzip. Mir kucken awer och nach, firwat dir erausgesat gitt. Wann der erausgesat gitt, well der äre Loyer net bezuelt hutt, da gi mer och keng Frënn mateneen. Och wann e Jonggesell virun d'Dier gesat gëtt, well d'Haus ofgerappt gëtt, a mir hunn zoufälleg e Studio fräi, da kritt deen dat, och esou séier wéi méiglech. Mir kucke wéi urgent de Fall ass, wéi schlecht dee Mënsch drun ass. Wann elo en Appartementshaus de Mëtteg ofbrennt, da musse mir zesum-me mat der betraffener Gemeng kucken, fir déi Leit, déi dann do eraus mussen, fir déi ënnerdaach ze kréien. Dat hänkt, wéi gesot, ganz dervun of. Et kann och sinn, dass der ni un den Tour kommt, well der ëmmer do sinn, déi virun ee sprangen, well se méi e klenge Revenu hunn, well se méi Kanner hunn, well hir Situatioun nach méi schlecht ass, ewéi deem aneren seng.

***Skippy :*** **Wann een elo eng Demande mécht, bleift déi existéieren oder wéi geet dat?**

All 2 Joer muss d'Demande frësch gemaach ginn, fir ze kontrolléieren, ob alles nach richteg ass oder wat vu Changementer komm sinn.

***Flanter :*** **Wéi vill Leit schaffe bei Iech, déi sech ëm Dossiere këmmeren ?**

Mir hunn Assistant socialen, Educateuren, déi maache jo och d'Visite des lieux bei de Leit doheem. Mir schaffe ganz vill mat den Offices sociaux vun de Gemengen zesum-men, déi jo nei organiséiert gi sinn.

**Wéi laang kann een an enger Wunneng vum Fonds bleiwen ? Gëtt d'Situatioun vum Demandeur regelméisseg kontrolléiert ?**

Et kann een u sech esou laang drableiwen, wéi ee wëll. D'Situatioun vun de Leit gëtt all Joer kontrolléiert. All Joer gëtt eng Revisioun vum Loyer gemaach. Do froe mir d'Leit, wat se dat viregt Joer verdéngt hunn, zu wéi vill si am Stot waren an da gëtt de Loyer frësch gerechent. D.h., déi eng kréie méi, déi aner kréie manner ze bezuelen. Wat awer nach wich-teg ass an dobaussen net esou bekannt ass, dat ass, dass mir circa 7% vun deene 1700 Wun-nengen un Asblë verlount hunn. Sief dat d'Wunnengshëllef, d'Drogenhëllef, d'Caritas, d'Croix-Rouge a.s.w., all déi hu Wunnenge vun ons, wou si de Choix maache vun deem, deen drakënnt, wou si och de Suivi social maachen. Si suergen dofir, dass mir onse Loyer kréien.

***Misch :*** **Hu mir der och ? Mir hu jo de Projet Immo-Stëmm.**

Ech weess dat elo net auswen-neg. Et gëtt bal keng Asbl am Land, déi am Sozialbereich täteg ass, déi keng Wunneng vun eis huet. Also dat ass eng 2te Méiglechkeet, fir an den System eranzekommen. Mir ginn eng Kéier am Joer, wann d'Lecture vun de Compteure gemaach gëtt, bei d'Leit kucken.

**Wéi geet dat, fir esou eng Demande ze maachen ?**

Mir hunn e Formulaire. Do rifft een dann heihinner un, da kritt een dee geschéckt. Dee fëllt een aus an et leet een déi Pièecen dobäi, déi gefrot sinn, an da geet dat säi Wee. Entweder et kënnt ee bei Iech oder dir huelt e R-V bei engem vun onsen Assistanten.

**Är perséinlech Meenung fir d'Zukunft ?**

Wann all Joer 13.000 Leit bäikommen, gëtt dat, wat mer all Joers bauen, eemol net duer, fir déi opzefänken. Mir wäerten elo massiv Mietwunnengsbau maachen, méi ewéi bis elo. A mir wäerte kucken, dass mer d'Situatioun an de Gréff kréien.

Ech kann Iech nach eppes soen, ech wëll zwar keen Numm nennen, mä dass net all Politiker glécklech ass, wa mir soziale Mietwunnengsbau maachen. Ech kennen e Fall, wou e Buergermeeschter mir gesot huet: Du wäerts mir dach net de Wouscht vum ganze Land heihinner brénge n. Et gëtt Gemengen, déi si ganz accueuillant, ech denken do un d'Gemeng Esch oder d'Gemeng Déifferdeng. Wou all Initiative, déi mir ergräifen, mat oppenen Hänn uge-holl gëtt.

**Wat haalt dir vum Leerstandsmelder ?**

Ech äntweren indirekt op déi Fro. Wann ech en anonyme Bréif kréien, an der Wunneng géif e frieme Mann wunnen, da geheien ech de Bréif ewech. Ech hunn net gär, wann een op de Réck vun engem aneren uschmiere geet.

**Ass et méiglech, dass d'Loyeren sech ver-duebelen ?**

Nee, net verduebelen. Mä dat geet nach weider an d'Luucht. Ech fäerte ganz, et ginn Zoustänn wéi zu Monaco, wa jiddereen wëll heihinner wunne kommen. Mir hunn eng Wuesstumstrat vun der Population, bal ewéi en Entwécklungsland.



# Wohnst du schon, oder lebst du noch?



*Dabei stieß ich immer wieder auf eine Anzeige die mich etwas ärgerte. „Keine RMG Empfänger“.*

Bestimmt habt ihr auch schon den folgenden Satz gehört:
„In Luxemburg fehlt es an Wohnungen.“
Aber das stimmt nicht.
Schnappt euch mal irgendeine Tageszeitung (Wort, Tageblatt…) und seht mal, wie viele Wohnungen dort angeboten werden.
Und dann fangt an zu weinen.
Denn das Problem ist ja nicht, dass es überhaupt keine Wohnungen gibt, sondern dass es keine bezahlbaren Wohnungen gibt.
Das ist ein Unterschied.
Das bringt mich zur Überschrift dieses Artikels.
Wohnst du schon, oder lebst du noch?
Jemand der eine Wohnung gefunden hat, wird Probleme bekommen zu überleben.
Denn das meiste Geld geht für die Miete drauf.

Ich will euch mal erzählen, was ich bei meiner Wohnungssuche so alles erlebt habe.
Ich fand eine Anzeige für eine Wohnung in Remich.
Mein Budget betrug 700 Euro.
Soviel sollte die Wohnung auch kosten.
Ich kam also dort an und wurde von einem sehr netten Makler begrüßt.
Dann gingen wir hinein.
Mein erster Gedanke war: „Das ist ja toll. Diese Wohnung hat einen eigenen begehbaren Kleiderschrank“.
Es dauerte eine Weile bis mir klar wurde, dass das kein Kleiderschrank war.
Nein, das war die Wohnung.
Ich habe ja nun schon vieles erlebt, aber das ging gar nicht.
Bewegen ohne irgendwo anzustoßen war nicht möglich.
Wenn die Sonne in die Wohnung schien, müsste ich raus, weil sonst kein Platz mehr wäre.
Das Bad war noch besser.
Wer von euch schon mal geflogen ist, weiß ja wie die Toiletten im Flugzeug sind. Die gleiche Größe hatte auch das Badezimmer.
Wenn ein etwas molliger Mensch dort drin gestanden hätte, wäre er mit dem Bauch gegen das Waschbecken gestoßen und der Hintern hätte zur Tür herausgeschaut.
Jetzt hat Friedrich von Schiller zwar gesagt „Raum ist in der kleinsten Hütte, für ein glücklich liebend Paar“, aber man kann auch alles übertreiben.
Mal ganz davon abgesehen dass ich dort alleine wohnen wollte, von einem „glücklich liebend Paar“ also keine Rede sein konnte, glaube ich auch nicht, dass damit ein Wandschrank gemeint war.
Ich kam mir vor wie Harry Potter.
Ein Blick aus dem Fenster zeigte mir, dass die Mosel praktisch genau vor der Haustür vorbeilief. Für mich als Nichtschwimmer eine sehr interessante Erfahrung.
Nichts desto weniger erkundigte ich mich nach dem Preis.
Ohne mit der Wimper zu zucken sagte der Makler „750 Euro plus 100 Euro Nebenkosten also 850 Euro“.
Als ich wieder zu mir kam, sagte ich ihm, dass ich es mir überlegen würde.
Obwohl ich schon entschlossen war, diese Wohnung ganz sicher nicht zu nehmen.
Ich zahle doch keine 850 Euro für einen Wandschrank und hole mir, je nachdem wie, auch noch nasse Füße.
Dann mach ich gleich einen Kopfsprung in die Mosel und hol mir die nassen Füße für umsonst.
Aufgeben wollte ich aber auch nicht, also suchte ich weiter.

Dabei stieß ich immer wieder auf eine Anzeige die mich etwas ärgerte.
„Keine RMG Empfänger“.
Ich persönlich finde so etwas diskriminierend und ich finde auch dass solche Anzeigen verboten werden sollten.
Das erinnert mich ein wenig an das frühe Amerika, wo Schilder mit „Keine Schwarzen“ oder „Nur für Weiße“ an der Tagesordnung waren.
Auch im zweiten Weltkrieg gab es solche Schilder.
„Juden werden nicht bedient“.
Eine solche Stigmatisierung sollte es in unserer angeblich so aufgeklärten Zeit eigentlich nicht geben.
Ich fand eine andere Anzeige, diesmal privat, im Norden des Landes.
550 Euro mit sämtlichen Nebenkosten.
Das klang sehr vielversprechend und deshalb fuhr ich dahin.
Eine sehr nette ältere Dame öffnete mir die Tür um mir die Wohnung zu zeigen.
Es war eine wirklich schöne Wohnung, nicht überteuert und ich dachte, dass ich tatsächlich Glück haben könnte, als plötzlich die Frage aufkam, wo ich arbeite.
Nichtsahnend gab ich Auskunft, dass ich bei der Stëmm arbeite.
Mächtig großer Fehler.
Ich kam nicht mal dazu meinen Satz zu beenden, als die Dame auch schon aufheulte: „Also sind Sie auch einer von denen“!
Ich war total verwirrt.
„Wie meinen? Von wenen“? stotterte ich.
„Von diesen obdachlosen Sozialschmarozern, die dem Staat auf der Tasche liegen“! heulte sie.
„Wie…? Aber nein…..“ stammelte ich.
„Gnädigste irren. Ich äh…“
„Unter diesen Umständen kann ich Ihnen die Wohnung leider nicht vermieten. Einen schönen Tag noch.“
Sprach es und schlug mir die Tür vor der Nase zu.
Ich nahm meinen kleinen Besen, meine kleine Schaufel und fegte mein bisschen Selbstachtung das mir geblieben war zusammen und fuhr wieder ab.
Was hätte ich auch sonst tun sollen?
Nach diesen Erlebnissen ist es nicht verwunderlich, dass man es dann mit Johann Wolfgang von Goethe hält, der gesagt hat: „Wer in Zelten leben kann, steht sich am besten“.
Das ganze liest sich zwar sehr unterhaltsam, aber zu dem Zeitpunkt war es für mich überhaupt nicht lustig.

Natürlich sind RMG Empfänger aber nicht dazu verdammt auf der Straße zu leben. Es gibt tatsächlich Möglichkeiten eine Wohnung zu finden.

1. Entgegen der Meinung kann man es durchaus bei Immobilienmaklern versuchen.
2. Es gibt Leute die wollen Gehaltszettel sehen.
   Meistens Leute die Wohnungen privat vermieten.
   Gehaltszettel müsst ihr nicht zeigen.
   Es geht niemanden was an, wie viel ihr verdient oder wo ihr arbeitet.
3. Erwähnt nicht dass ihr RMG Empfänger seid.
   Es ist zwar traurig, aber leider wahr, dass man mitunter schwindeln muss um überhaupt eine Chance zu haben.

Wenn ihr diese drei Punkte befolgt, ist es zwar keine Garantie dass es sofort funktioniert, aber den Versuch ist es wert.
Viel Erfolg.

*Patrick*

## OPGEPASST

op falsch Kollekten a falsch «Mataarbechter»

## ATTENTION

aux fausses collectes au profit de la Stëmm vun der Strooss

D'Stëmm vun der Strooss deelt mat, datt si nach ni an och ni wäert Leit schécken, fir an hirem Numm Zeitungen ze verkafen oder einfach Suen opzehiewen.

Wann also ee bei iech doheem schellt a seet, hie wär e Mataarbechter vun der Stëmm vun der Strooss, gitt him w.e.g. keng Suen a sot der Police Bescheed.

L'association Stëmm vun der Strooss n'a jamais donné comme mission à ses bénéficiaires de faire du porte à porte en vue de collecter des fonds.

Si un jour une personne se présente chez vous pour vous demander de faire un don au profit de notre association, ne lui donnez rien et contactez immédiatement la police.

* * * * * * * * * * * * * * * * * *
* * * * * * * * * * * * * * * * * *

## DR STËMM CONSULTATIONS MÉDICALES GRATUITES

Consultations médicales gratuites deux fois par mois le mercredi après-midi dans les locaux de la Stëmm vun der Strooss, 7, Rue de la Fonderie, L-1531 Luxembourg. Renseignements supplèmentaires au numéro: 49 02 60

Gratis medizinische Behandlung jeden zweiten Mittwoch nachmittags in den Räumlichkeiten der Stëmm vun der Strooss, 7, Rue de la Fonderie, L-1531 Luxemburg. Zusätzliche Auskünfte unter der Nummer: 49 02 60







# Interview

## mit Herrn M.

### Teilhaber einer Immobilien Agentur

**Können Sie uns Ihre Agentur kurz vorstellen?**
Die Agentur besteht seit 5 Jahren und wir haben 2 Büros. Ein Büro in der Stadt Luxemburg und eines im Norden des Landes. 5 Mitarbeiter und einige freie Mitarbeiter sind bei uns beschäftigt.

**Wieviele Objekte haben sie im Moment im Angebot?**
Wir haben zur Zeit etwa 200 Objekte zum Verkaufen und 30 zum Vermieten.

**Wie sehen Sie die Situation des Wohnungsmarkts hier in Luxemburg? Gibt es eine Wohnungsnot?**
Es gibt sicherlich eine Wohnungsnot. Es gibt allerdings auch viele Angebote. Das Problem ist, dass viele neue Wohnungen zu teuer werden für viele Menschen. Es besteht deshalb eher Not im Bereich von «billigeren» Mietwohnungen.

**In den letzten Jahren sind die Preise kontinuierlich gestiegen, wie ist Ihre persönliche Zukunftsprognose?**
Die Preise sind vielerorts gestiegen. Besonders in und um die Stadt Luxemburg. Neue Wohnungen müssen jetzt in Energieklassen A und B gebaut werden. Dies verteuert auch wiederum die Wohnungen. Sollte die Mehrwertsteuer auch auf Neubauten angepasst werden, dann werden die Wohnungen dadurch auch noch teurer.

**Wieso denken Sie, gibt es keine Wohnungen mehr zu einem vernünftigen Preis? So wie jedermann/frau sich vorher ausrechnen konnte, dass ein Drittel des Gehaltes für die Miete berechnet wurde; was jetzt bis auf die Hälfte gestiegen ist.**
Es gibt sicherlich noch solche Wohnungen. Allerdings sind sie oft älter und leider nicht immer im bestem Zustand. Besonders Menschen mit niedrigem Einkommen müssen einen großen Teil für die Miete, oder für das Darlehnen der Wohnung, aufbringen.
Leider sind auch viele Vermieter anspruchsvoller mit ihren Mietern geworden...
Sicherlich auch oft durch schlechte Erfahrungen mit Vormietern.
Und dann gibt es auch noch Banken, die strenger geworden sind bei der Verteilung ihrer Kredite. Hier sind sehr viele Lösungen zu suchen. Der Staat und die Gemeinden sollten vermehrt «preisgünstigen» und doch qualitativ «hochwertigen» Wohnraum unterstützen. Sowie auch Privatinvestoren unterstützt werden sollten, wenn sie in diesem Bereich investieren wollen.

**Gibt es in Ihrer Agentur einen großen Unterschied zwischen den Kunden? Vermitteln Sie auch an Leute die RMG bekommen oder eher an Leute mit einem größeren Einkommen?**
Wir haben viele Kunden mit höheren Gehältern, aber auch solche die weniger verdienen. Für sie ist es oft schwieriger das passende Heim zu finden, aber es bleibt möglich.
Es hängt aber auch immer viel von den einzelnen Personen ab. Wenn sie einen guten Eindruck vermitteln, gemietete Wohnungen gut unterhalten und trotz kleinem Einkommen regelmäßig ihre Miete zahlen, dann kann man durchaus den Vermieter überzeugen, dem Mieter entgegen zu kommen.
Wir vermitteln auch an Leute die RMG bekommen. Allerdings ist es oft schwierig, das richtige Objekt zu finden. Oft muss man Kompromisse eingehen, zum Beispiel bei der Größe der Wohnung oder deren Lage.
Im Prinzip werden alle gleich behandelt und verrechnet.
Manchmal kann man aber Abkommen treffen, um Leuten entgegen zu kommen. Das muss Fall für Fall im Voraus geklärt werden. Es hängt auch von den Ansprüchen der Kunden ab.

*Flanter*





# Interview

## mat der Madame Maggy Nagel

### Minister vum Logement

**Wat haalt Dir vun der Wunnengssituatioun hei zu Lëtzebuerg?**
All Joer kommen an der Moyenne 10.000 nei Awunner an d'Land, dat ass esou vill, wéi d'Populatioun vun der Gemeng Beetebuerg! Fir déi 10.000 nei Awunner ënnerdaach ze kréien, brauche mir also ronn 4.500 zousätzlech Wunnengen! Am deem Kontext ass et kloer, datt d'Demande ganz wäit iwwert der Offer läit.
Et ass elo un der Regierung, sech d'Moyennen ze ginn, fir d'Offer u bezuelbare Wunnengen ze stäerken.

**D' Loyeren an d'Wunnengspräisser hei zu Lëtzebuerg si mat déi deierst an Europa. Fir eng Persoun déi z.B. am RMG ass, ass et quasi onméiglech, esou ee Loyer ze bezuelen. (800 Euro fir e Cafészëmmer vu 15 m2 mat der Toilette um Gank). Wat wëllt Dir géint d'Präistreiberei bei de Loyere maachen?**
**Wéi kann een Ärer Meenung no enger finanziell net esou wuelsituéierter Persoun den Zougank zum Wunnengsmaart erliichteren? (Et kënnt alt mol fir, dass an enger Annonce steet «keen RMGist»)**
De Staat proposéiert jo eng ganz Panoplie vun Aiden, déi mam Logement ze dinn hunn. D'Regierung huet sech als Aufgab ginn, dës Mesurë besser ze cibléieren, fir déi och méi efficace ze maachen. Dofir schaffe mir ganz enk mam Familljeministère a mam Educatiounsministère zesummen, fir en zesummenhängend a kohärent Konzept auszeschaffen. Et soll herno an d'Richtung goen, datt mir e „Package" ausgeschafft hunn, deen u sozioeconomesch Critèrë gebonnen ass, fir domatten dës Aidë besser ze cibléieren.
Et gëtt och un d'Regruppementer vun den Aiden - energetesch, sozial, economesch an ekologesch - geschafft, an dat zesumme mam Ëmweltministère.
Fir d'Locatairen ze ënnerstëtzen, gëtt deemnächst och nach eng Subventioun de loyer agefouert. Déi leschtAmendementer sinn am Gaang ausgeschafft ze ginn. D'Subvention de loyer ass eng Äntwert op d'Besoine vun de Familljen, déi finanziell net esou gutt do stinn, an déi d'Chance awer net haten, an de Genoss vun enger Sozialwunneng ze kommen.

**Wéi wëllt Dir géint den «Wunnengsmankte » virgoen? Gëtt et iwwerhaapt e richtege Wunnengmanktem hei zu Lëtzebuerg?**
Immens vill Haiser stinn aus ökonomeschen Zwecker eidel, well d'Proprietären hoffen, dass d'Präisser nach erop ginn an nach méi kënnen dofir verlaangen. D'Regierung gesäit jo de Wunnengsbau als eng vun hire Prioritéiten. Also hu mir eng Strategie definéiert, déi et erlabe soll, Bauterrainen ze mobiliséieren an nei Wunnengen ze schafen. De Baulückeprogramm, awer och d'Aféiere vum Baulandvertrag sollen dëst och méi einfach maachen. De Plan Sectoriel Logement ass elo an d'Prozedur, an ass och ee wichtegt Instrument fir d'Offer vu Logementer an d'Luucht ze setzen.
Fir där Penurie entgéintzewierken, ass et och ganz wichteg, all d'Akteure mat an d'Boot ze huelen. Déi privat Promoteure solle méi enk agebonne ginn, fir méi Sozialwunnengen ze schafen.

**Pacte logement – Wat ass dat?**
De «Pacte Logement» ass e Gesetz, dat den 22. Oktober 2008 gestëmmt gouf: « Loi portant sur la promotion de l'habitat et la création d'un pacte logement avec les communes, le droit d'emphytéose et le droit de superficie et modifiant certaines dispositions du Code civil ».
Et ass eng Konventioun tëschent dem Staat (Ministère du Logement & Ministère de l'Intérieur) an de Gemengen. Et hunn 98 Gemengen de Pacte Logement ënnerschriwwen.
Zil vum «Pacte Logement» ass et, d'Offer vun de Wunnengen ze erhéijen an d'Grondstécks- resp. Wunnengspräisser ze reduzéieren.
Verflichtunge vun de Gemengen:

- Bevëlkerungswuesstem vu 15% innerhalb vun 10 Joer
- Sozial Mixitéit
- Rationell Buedemnotzung
- Mindestens 30 nei Awunner pro Joer

D'finanziell Bedeelegung vum Staat, déi un d'Gemengen ausbezuelt gëtt: 4.500 Euro pro neien Awunner bei engem annuelle Bevëlkerungswuesstem vu mindestens 1% an 30 neien Awunner. IVL-Gemenge kréie 6.750 Euro a CDA-Gemenge kréie 7.650 Euro pro neien Awunner.
Mat dëse Gelder sollen d'Gemengen nei Wunnenge schafen oder ëffentlech Infrastrukturen, déi am Zesummenhank mam Wunnengsbau stinn, finanzéieren.
Fir de «Pacte Logement» ëmzesetzen, gesäit d'Gesetz verschidden Instrumenter vir, wéi z.B.

- Virkafsrecht fir de Staat, d'Gemengen an de Fonds pour le développement du logement et de l'habitat;
- Erbpacht- a Buedemnotzungsrecht (droit d'emphytéose / droit de superficie);
- Kommunal Taxen op onbebauten / ongenotzten Immobilien;
- Befreiung vun der Besteierung vun der „plus-value", wann e private Grondstécksbesëtzer säin Terrain un eng Gemeng verkeeft;
- Flicht, fir bei PAP mat enger Bruttofläch vun iwwer 1 Hektar, mindestens 10% vun der Nettogrondfläch resp. 10% vun de Wunnenge fir „erschwénglech" Wunnengen ze reservéieren.

D'Regierung wëllt zesumme mat de Gemengen d'Objektiver vum „Pacte Logement" nei definéieren. An deem Kontext, fir déi staatlech Bäihëllefe besser ze cibléieren, huet de Ministère du Logement, no enger Entrevue mam Syvicol, folgend 3 Propositioune gemaach:
1) Am Beméien, d'Offer vun de Wunnengen ze vergréisseren, sollen d'Suen, déi d'Gemenge kréien, méi explizit fir d'Konstruktioun an d'Renovatioun vu Wunnengen agesat ginn. Doriwwer eraus, sollen d'Gemengen awer nach d'Méiglechkeet behalen, mat deene Suen Infrastrukturen ze bezuelen, déi duerch den Zouwuess vun der Bevëlkerung néideg ginn.
2) D'Benotze vun de Suen an der „Auslafzäit 2017-2021" soll op d'Konstruktioun an d'Renovatioun vu Wunnenge focusséiert ginn, an dat notamment am Kontext vum nationale Baulückeprogramm.
3) D'staatlech Bäihëllefen, déi d'Gemengen am Kader vum „Pacte Logement" kréien, sollen net méi op e Fonds de réserve vun der Gemeng gebucht ginn, mee ginn „stockéiert" op engem spezifesche Budgetsartikel vum Ministère du Logement. Wann eng Gemeng e spezielle Wunnengs- respektiv Infrastrukturprojet wëll finanzéieren, da kann se déi néideg staatlech Bäihëllef beim Ministère du Logement ufroen. E Monitoring vum „Pacte Logement" ass am leschten Trimester vum Joer 2014 virgesinn.

(Méi Informatiounen op **www.pacte-logement.lu**)

*Wouter*

# Häuser müssen bewohnt sein – um sie zu erhalten und zu schützen

Im Rahmen der neuen Zeitung *Wohnen in Luxemburg* machte die Stëmm vun der Strooss ein Interview mit der Organisation *Sauvegarde du Patrimoine*, deren Ziel es ist, Bausubstanz zu erhalten und Häuser vor dem Abriss zu bewahren. In diesem Zusammenhang setzt sich diese Organisation auch dafür ein, dass Wohnraum erhalten wird und Menschen zur Verfügung steht, statt als Spekulationsobjekt nur einigen wenigen Reichen zur Verfügung zu stehen.

Zu einem ist in Luxemburg die Wohnsituation sehr angespannt, und dies seit Jahrzehnten, zweitens geht durch den Leerstand wertvolle Bausubstanz verloren, denn wenn ein Gebäude während eines Winters nicht geheizt wird, dann kann das dazu führen, dass es sehr teuer oder unmöglich wird, das Haus wieder in Stand zu setzen. Ziel muss daher sein, dass Gebäude bewohnt sind. Jedes Jahr veröffentlicht die *Sauvegarde du Patrimoine* das Buch *Monumentum*, das sensibilisieren und praktische Tipps für Hauseigentümer und Mieter zur Erhaltung von Bausubstanz geben soll. Außerdem geht es hier auch um politisches Engagement und über das neueste Internet-Tool *Leerstandsmelder.lu.* *
Hier kann jeder Bürger eintragen, wenn er weiß, dass irgendwo ein Haus oder eine Wohnung leer steht. Damit will man Druck auf Hauseigentümer und Politik ausüben, da hier in Luxemburg sehr viele Wohnungen unbewohnt sind: allein in Esch-sur-Alzette ca. 1000 Einheiten, in den anderen Ortschaften ist die Situation ähnlich. So hat die Stadt Luxemburg 60 leerstehende Wohnungen in ihrem Portfolio. Im Pfaffental beispielsweise stehen von 10 Wohnungen, die der Stadt gehören, 7 leer. Es liegt nahe, dass die verbleibenden drei Familien auch noch herausgedrängt werden. Die Stadt möchte möglicherweise das ganze Gebäude an einen Baulöwen verkaufen, der dann moderne Einheiten errichtet, jedenfalls gäbe es dann höchstwahrscheinlich keine Sozialwohnungen mehr.

*Sauvegarde du patrimoine* möchte nicht den einzelnen Hauseigentümer an den Pranger stellen, vielmehr geht es darum, auf den Leerstand generell und auf die steigende Wohnungsnot hinzuweisen. Außerdem will die *Sauvegarde du Patrimoine* auch politische Forderungen stellen. So wird eine Taxe auf leerstehende Wohnungen und unbebautes Land gefordert. Diese Taxe besteht schon in Esch-sur-Alzette und vier weiteren Gemeinden. Damit soll erreicht werden, dass die Eigentümer die Wohnungen vermieten und so die Wohnungsnot etwas lindern.

*Eigentum soll dem Allgemeinwohl dienen und nicht als Spekulationsobjekt*







Es geht hier nicht darum Eigentum zu verteufeln. Eigentum soll dem Allgemeinwohl dienen und nicht als Spekulationsobjekt. Wer spekulieren will, kann dies mit Gold, Diamanten oder Kunst tun. Juristische Argumente, dass die Taxe auf Leerstand verfassungswidrig sei, hinken. Man könnte ja die Verfassung ändern und per Verordnung diese Taxe einführen. Es mangelt wohl oft am politschen Willen, hauptsächlich in der Stadt Luxemburg. Um zu verhindern, dass wohlhabende Familien diese Taxe aussitzen und einfach bezahlen, soll sie sich jedes Jahr verdoppeln, so dass es jedes Jahr spürbar teurer wird. Man kann ja mit 600 Euro anfangen, dann 1200, 2400, 4800 Euro … mit einer gewissen Deckelung auf einem Höchstbetrag.

Natürlich kann es vorkommen, dass eine ältere Dame vorübergehend in ein Pflegeheim muss und so das Haus leersteht, diese Leute sollen hier nicht bestraft werden. Es geht vielmehr um diejenigen, die bewusst Wohnungen leerstehen lassen, um Profit herauszuschlagen. Das muss sanktioniert werden. Die Modalitäten, wie die Steuer gezahlt wird und ob sie gegebenfalls gestundet werden kann, muss man gegebenenfalls im Einzelfall entscheiden. Außerdem wird auch viel Wohnraum in Geschäftsraum umgewandelt. So mussten früher laut Gesetz Wohnräume und Geschäftsräume durch einen seperaten Eingang getrennt werden, doch dies wurde nur halbherzig umgesetzt, so dass im Zentrum der Stadt Luxemburg fast nur noch Geschäftsraum vermietet wird und nur etwa 300 Familien in diesem Bezirk wohnen.

Ob sich etwa in Zukunft die Situation merklich verbessern wird, ist ungewiss, doch manche werden sich überlegen, ob sie nicht ihre leerstehenden Immobilien vermieten und erhalten, und nicht der Spekulation preisgeben wollen.

** Das Portal Leerstandsmelder.lu. wurde im Juli 2014 wieder offline genommen. Die Sauvegarde du Patrimoine hat diese Entscheidung nach einem Gespräch mit Wohnungsbauministerin Maggy Nagel (DP) getroffen. Nagel hielt das Tool für ineffektiv, die Situation zu verbessern. Man sollte die Probleme besser in den Gemeinden direkt angehen.*
*Manche Eigentümer fühlten sich zudem an den Pranger gestellt und seien somit negativ dem Anliegen der Vereinigung eingestellt.*
*Die Sauvegarde du Patrimoine wird sich aber weiterhin mit dem Problem der Leerstände befassen, nach dem Motto: Leere Häuser sind schlecht für Bausubstanz und schlecht für Menschen!*

*Die Bücher Monumentum (Band 1: 2013 und Band 2: 2014) sind in Buchhandlungen und für Sozialhilfeempfänger kostenfrei zum Versandkostenpreis bei der Sauvegarde du Patrimoine erhältlich, E-Mail: sauvegardeasbl@gmail.com*

*JEF*



# DEM WOUTER SENG GESCHICHT



Ech wunnen zu Weimerskierch an engem Studio vun ca. 12m². De Loyer mat de Chargen ass 500 EURO, wat ech iwwerdeiert fannen.

Virun ongeféier 2 Méint huet meng Proprietärin mir moies de Schlëssel vun der Entréesdier gefrot, ech géif en owes erëmkréien, mee deem wor net esou. De Schlëssel fir mäi Studio hunn ech nach, mee dat hëlleft mir net, wann ech net zur viischter Dier erakommen. Ech hu geschellt, mee si mécht mir d'Dier net op. Och mäi Papp huet probéiert mat hir ze schwätzen, mee e gëtt ëmmer op ‚muer' vertréischt.

Ech muss also momentan bei Kollegen an dann och heiansdo bei mengen Eltere schlofen.

Mäin Papp huet en Deel vum Loyer, bis d'nächst Joer de Januar nach mat, bezuelt. Am ganzen 3.000 EURO, mat deene sollt si eppes fir mech renovéieren, an ech géif da just nach 250 EURO pro Mount bezuelen. Mee bis elo huet si nach näischt renovéiert a wunnt elo ausserdeem a mengem Studio.

Per ageschriwwene Bréif hunn ech hir gesot, dass ech op d'Geriicht ginn, wann si mer de Schlëssel net gëtt. Meng Assistante sociale an de Ministère géife mech dobäi ënnerstëtzen, falls et souwäit komme sollt.

Dem Noper ass datselwecht geschitt, en huet du missen an der Garage schlofen, an och d'Fra, déi virdrun do gewunnt huet, ass virun d'Dier gesat ginn.

*Zeckie*

# Le paradis de l'immobilier...?

Pour certains oui, surtout pour les classes les plus aisées qui peuvent payer des loyers qui dépassent vite 1200 euros pour un appartement assez modeste. Pour les gens à revenu modeste ce n'est pas chose facile, tout au contraire.

Le Luxembourg affiche les loyers les plus onéreux dans la zone euro. Les coûts pour acquérir une maison ou un appartement sont également très élevés, même dans les régions éloignées des centres comme Luxembourg ou encore Esch-sur-Alzette. Il existe très peu de statistiques officielles sur le prix des logements et des loyers au Grand-Duché. Pourquoi? Peut-être parce qu'on considère qu'il s'agit d'un problème personnel à résoudre par chacun de façon individuelle. L'évolution des loyers et des coûts des logements est étroitement liée aux taux d'intérêts pour les crédits.

En plus, les investisseurs requièrent un retour sur investissement de leurs logements. Encore faut-il se rendre compte du fait qu'il faille toujours moderniser son appartement ou sa maison, l'évolution technologique dans le domaine des installations est très rapide. Il est de même pour les exigences légales dans le domaine de l'isolation et des passeports énergétiques. Ceci rend encore plus chers les immeubles au Luxembourg. Les différentes aides étatiques n'ont pas vraiment changé la situation critique des logements au Luxembourg.

Les gros «requins» de l'immobilier agissent globalement et investissent dans les régions qui promettent des plus-values fastes. Ceci a pour résultat que beaucoup de logements anciens ont été démolis en vue de construire des unités plus modernes. Mais ces dernières dépassent largement le budget des classes moins aisées, tout au contraire, il s'agit d'appartements à grand luxe.

L'Allemagne connaît le miroir des loyers «Mietspiegel» et ce depuis 1973. Ici chaque locataire a la possibilité de consulter ce document qui sert de référence pour le loyer dans un certain quartier ou dans une région donnée. En effet, cet instrument fait défaut au Luxembourg, mais est-ce qu'il serait possible d'y 'introduire ce principe? Dans l'optique de la transparence ceci serait un pas en avant. Une limitation des loyers est discutée en Allemagne par exemple. Mais elle aurait comme effet de limiter l'investissement dans des constructions nouvelles ou la modernisation des logements anciens, et la pénurie continuerait.....

*JEF*

# Mietnomaden...
## oder eigene Erfahrungen mit der Familie N.

Im Jahre 1985 haben meine Eltern ein Haus gekauft. Damals war dies noch eine relativ günstige Angelegenheit, so weit so gut. Um es schneller abzuzahlen, vermieteten sie es an ein Pärchen, das in der Nähe wohnte, und dies für umgerechnet 300 Euro im Monat. Damals eine annehmbare Miete. Doch die Probleme ließen nicht lange auf sich warten, eine Odyssee von 7 Jahren begann.

Anfangs waren es nur die Probleme mit ausbleibenden Mietzahlungen, dies auch weil sich das Paar trennte und so die Frau allein für die Miete aufkommen musste, doch dies normalisierte sich dann später. Jedoch waren die Probleme noch lange nicht gelöst. Die Nachbarn beschwerten sich über Familie S., die viel Krach machte und zudem unangenehm auffiel. Der Verfall der Wohnung begann langsam aber sicher. Zuerst war es der Wäscheschirm, der nicht mehr gut genug war, dann der Warmwasseraufbereiter, der für viel Geld ersetzt werden musste. Die Mieter waren der Meinung, wir hätten ihnen die Wohnung zur Verfügung zu stellen und dies zu einem möglichst billigen Preis, mit dem Argument: „irgendwo müssen wir ja wohnen und viel Geld haben wir ja auch nicht."

Fakt war, Familie S. wohnte nur da, ohne Rücksicht auf das Eigentum anderer Leute zu nehmen, ganz im Gegenteil. Als meine Eltern Eigenbedarf anmeldeten, war der Teufel los. „Wo soll denn meine Tochter wohnen?", hieß es. Es war vielmehr die Angst, keine so günstige Wohnung mehr zu finden und so geduldige Vermieter. Nachdem die Mieter gezwungenerweise ausziehen mussten, bekamen meine Eltern einen großen Schreck. Die Wohnung glich dem Schlachtfeld von Verdun. Die Fußböden stanken nach Urin, die Wände waren durchlöchert wie ein Schweizer Käse, die Wasserrohre waren verstopft, weil Frau N. das Frittenfett in den Abfluss goss. Herr R. bohrte überall Löcher und betätigte sich als Heimwerker auf Kosten meiner Eltern. Er klaute sogar Wasser, indem er die Wasseruhr abnahm.

Das Allerschlimmste war, dass unsere Mieter sich weigerten, für den Schaden, den sie verursacht hatten, aufzukommen. Warum auch gleich alles Unrecht zugeben? Man kann ja klagen, der Mieterschutzbund stellt einen Anwalt zur Verfügung, nur meine Eltern hatten das Nachsehen: sie mussten den Rechtsbeistand aus eigener Tasche bezahlen, und dies nicht zu knapp. Am Ende waren sie die Gelackmeierten: hohe Anwaltskosten, Ärger, und mein Vater musste den ganzen Schaden in Eigenleistung reparieren, sonst wäre es noch viel teurer geworden. Am Ende zahlten die Mieter eine Entschädigung, aber weit weniger als der Gesamtschaden, der damals umgerechnet zwischen 10.000 und 15.000 Euro lag. So deckte die verlangte Miete kaum die Unkosten. Von einer angemessenen Rendite konnte keine Rede sein.

Die Moral von der Geschichte: trau deinen Mietern nicht, denn die sitzen meist am längeren Hebel.

*JEF*









# Op der Waardeläscht...

Ech sinn 2004 an d'Fraenhaus ProFamilia zu Diddeleng gaangen! Well d'Eltere vu mengem Exmann, deemools nach Mann, mech virun d'Dier gesat haten a mir mäi Kand net wollte matginn. Well ech mäi Kand awer wollt bei mir hunn, wat jo och als Mamm normal ass, sinn ech fräiwëlleg an d'Fraenhaus gaangen. Si hu mir bei der Wunnengssich gehollef an eng Demande un de Fonds de Logement gemeet, an si hu mir gesot, dass ech den RMG sollt ufroen, aneschters géif et net goen, wéi sollt ech soss iwwerliewe mat engem Kand. Ech wollt ni an den RMG kommen, well ech dacks gesot krut, dass, wann s de am RMG bass, dass de do net méi sou séier erauskéims an et déck schwéier häss, fir eng Wunneng ze fannen. Also besser ausgedréckt, e Proprietär verlount net esou gär u Leit, déi RMG kréien. Et kritt een dauernd Ofsoen. Mä ech hat net vill Choix. Ech konnt net schaffe goen, ech hat keen, deen no mengem Kand gekuckt huet, an de Bouf war nach ze jonk fir an d'Crèche.

Déi am Fraenhaus hu mat mir eng Demande fir den RMG ausgefëllt, an ech konnt kuerz drop eng Avance op d'Gemeng siche goen. Wéi ech den RMG offiziell krut, ass deen an 3 gedeelt ginn, ech hunn ⅓ fir mech a mäi Bouf gehat, dann ⅓, fir op d'Säit ze leeën an ze spueren, an ⅓ war fir d'Fraenhaus, well ech mam Bouf jo do gehaust a giess hunn. Ech mengen, ech war 3 Méint mam Bouf am Fraenhaus, ier ech eng Wunneng bei private Leit fonnt hat! Ech hat Gléck, schonn eng Wunneng no 3 Méint ze fannen, an dass déi Leit mir eng Chance ginn hunn.

Ech hat dunn zu Diddeleng eng Wunneng mat enger Schlofkummer, enger Kichen, enger Stuff, Toilette a Buedzëmmer separat fir 725 Euro. Do hunn ech gewunnt, bis ech endlech en Uruff vun der Madamm P., déi beim Fonds du Logement schafft, krut. Si koum sech dann och iergendwann meng Wunnsituatioun ukucken, an si sot mir den Dag selwer nach, dass ech dat Recht op eng Wunneng vum Fonds hätt, an si géif da kucken, ob eppes mat zwou Schlofkummeren a méi Plaz am grousse Ganze fir mech fräi wier. No hirem Besuch krut ech e puer Wochen drop e Bréif vun hinnen, dass ech eng Wunneng géif kréien. Iergendwa sinn ech se kucke gaangen. Ech krut dunn awer och no der Visite vum Här gesot, dass, wann ech d'Wunneng net wéilt, ech keng aner géif kréien an dass meng Demande ongülteg wier an ech wier dann och eng Zäitche gespaart. Den Här war net grad frëndlech, muss ech éierlech soen. Bis ech meng Schlëssele krut, huet et awer gedauert, an et war vill Gerenns a Pabeierkrom ze maachen.

Wou ech du bei de Fonds geruff gi sinn, fir de Kontrakt ze ënnerschreiwen an d'Schlësselen ze kréien, krut ech just nach e puer Klengegkeeten erkläert an do war et gutt. Ech konnt dunn ufänken, d'Wunneng unzesträichen a meng Saachen aus der aler Wunneng an déi nei ze plënneren a mech anzeriichten. Ech war mega frou, well mäi Bouf hat do schonn 8 Joer an eréischt du krut hien seng éischt eege Kummer.

Ech hu laang misste waarden an hat d'Hoffnung opginn, fir déi Chance ze kréien, mä ech si frou, dass et awer nach geklappt huet. :)

*Cocow*

# Hausbesetzung

*Und die Leute im besetzten Haus riefen:*
*Ihr kriegt uns hier nicht raus, das ist unser Haus ...*

Dat ass e Lidd vun *Ton Stein Scherben* vun 1971. An et ass fir alleguerten d'Hausbesetzer zu enger Art Hymne ginn. Zu Zäiten, wéi an Däitschland zu Berlin d'Mauer nach stoung a Kreuzberg net eng Wunngéigend wor, wou haut Markegeschäfter hir deier Saache verkafen.

Ech wor eng kuerz Zäit dobäi, wéi nach verloossen Haiser do stoungen, déi déi Jonk zu där Zäit iwwerholl hunn an se «besat» hunn. Ech wor an där Zäit op der richteger Plaz an hunn natierlech och matgemaach.

*Do woren der dobäi, déi dat aus reng politesche Grënn gemaach hunn, anerer wollte just en Daach iwwert dem Kapp.*

D'Motiver vun der Hausbesetzung wore verschidden. Et dréit sech ëm Protest, Konflikter ëm Haiser, déi eidel stoungen, déi ongläich Verdeelung tëschent Aarm a Räich an onser Gesellschaft, wou Leit op d'Strooss gesat goufen, well se hire Loyer net méi bezuele konnten, deen och all ze oft gehéicht ginn ass. An da woren do op der anerer Säit déi vill Haiser, déi eidel stoungen, an dat joerzéngtelaang. Berlin wollt eben déi ganz Stroosse platt maachen, an hunn d'Leit een nom aneren erausgepucht. Awer dat huet esou laang gedauert, dass déi Haiser dunn ebe vill ze laang eidel woren. Et sinn ëmmer méi Leit op Berlin komm, déi keng Wunneng haten, an esou huet d'Besetzung eben ugefaang.
Wéi ech dozou koum, wor ech réischt eng kuerz Zäit zu Berlin a si mat Bekannten dunn an esou en Haus matagezunn.

Mir hunn do a groussen Haiser gewunnt, wou scho laang kee méi gewunnt huet, an déi eigentlech scho sollten ofgerappt ginn. Am Ganze woren et alleng zu Berlin 160 Haiser. Mä dat wore riseg Haiser mat ganz vill Plaz, do wor et jo nëmmen normal, dass Mënschen sech do agenist hunn. Do woren der dobäi, déi dat aus reng politesche Grënn gemaach hunn, anerer wollte just en Daach iwwert dem Kapp. Grouss Bänner, beschriwwe mat Texter wéi: DAS IST UNSER HAUS oder eben: IHR KRIEGT UNS HIER NICHT RAUS asw. houngen un de Maueren. A mir hunn déi ganz Fassade voll geschriwwen. Ronderëm hu mer alles verbarrikadéiert, an d'Police hat et schwéier, fir eppes ze ënnerhuelen. Si kruten ons net esou eraus.

Mir woussten, dass mer eppes Illegales géife maachen, mä am Ufank ass dat Ganzt nach gedult ginn, well esou eben och vill Obdachloser vun der Strooss fort woren. Dunn, lues a lues, huet Berlin probéiert, hir Haiser zréckzekréien.
Natierlech gouf et vill Konflikter mat der Police. Virun allem bei Demonstratiounen an eben, wann se versicht hunn, ons erauszekréien. Mä dunn hu mir ons alleguerten zesummegedoen, an e richtege Schlachtplang zesummegestallt.
Hei zu Lëtzebuerg huet dat Ganzt mol schonns en aneren Hannergrond.
Virun 20 Joer hunn déi Leit, déi op der Strooss gelieft hunn, ob ofhängeg oder net, a wou et nach kee Container oder soss vill Hëllef ginn ass, eidel Haiser gesicht, fir en Daach iwwert dem Kapp ze hunn, owes, wann et kal ginn ass oder am Wanter.

Duerno, wéi et ëmmer méi Drogenofhängeger gi sinn, ass gesquatt ginn, och wann et nëmme wor, fir eng Plaz ze hunn, fir Droge kënnen ze konsuméieren, ouni d'Gefor, vun der Police gesinn ze ginn. *(squatten = sech ouni Erlaabnes anzwouch nidderloossen)*

De Problem wor just deen, dass ëmmer nees Leit drënner woren, déi hir Ëmwelt net respektéiert hunn an déi d'Zëmmeren total verdreckt hannerlooss hunn. D'Haaptsaach, si konnten a Rou hir Droge konsuméieren, wéi et duerno weidergaangen ass, wor leider villen egal.

D'Resultat ass dat, dass all eidelt Haus zougemauert ginn ass. An et elo nach e puer Haiser ginn, wou awer nëmmen e puer Leit dovu wëssen. Fir dass déi Leit hir Haiser net och nach verléieren, respektéieren ech dat voll a ganz a beloossen et dobäi.

*Flanter*



# Verschidde
## Méiglechkeete fir d'Wunnengssich

Eng Méiglechkeet, fir eng Wunneng ze fannen, wann een dat néidegt Geld huet, ass déi, fir iwwert eng Agence immobilière ze goen. Där ginn et der jo genuch hei am Land; laut Editus.lu ginn et iwwer 350 Gesellschaften, déi sech ëm alles këmmeren, sief et Locatiounen oder Verkeef vun Haiser, Appartementer, Studioen, miwwléiert oder net.... asw.

Mä rechent do mol schonns direkt de Loyer mol 3: 1 Loyer fir unzefänken, dann als Garantie, jee no Proprietär, 1 bis 2 Loyeren (eng Garantie, wou een de Betrag zwar zréckkréie soll, wann een nees erausplënnert; natierlech nëmmen, wann een näischt futti gemaach huet, wat misst remplacéiert ginn) an da fir der Agence hir Rechnung, och nach en 3. Loyersbetrag dobäi, plus bis zu 15% dovunner.

Da kann een natierlech um Internet oder an Zeitungen, wéi z.B. den «Immo-news» kucken. An dann hoffen, dass, wann do steet «vu Privat zu Privat», och keng Agence dohannert steet.

A wann een sech dat finanziell net leeschte kann, bleiwen Méiglechkeeten, fir eng Sozialwunneng ze kréien, ewéi:

### Fonds du Logement

**Öffnungszeiten:** Mo – Fr 8h30 bis 11h30 oder ob R-V

74, Mühlenweg / L-2155 Luxembourg

**Tel:** +352 26 26 44-1
**webseite:** www.fondsdulogement.lu
*(Do kent dir iech och z.B. den Formulaire eraus printen, ausfëllen an per email oder courrier fort schecken.)*
**email:** fonds.logement@flcm.lu

### Wunnengshëllef

60, rue des Romains / L-2444 Luxembourg

Kontaktperson: Georges Andrade

**Tel:** +352 40 82 08

### Service logement Commune de Luxembourg

**Öffnungszeiten:** Mo – Fr 8h30 bis 11h30, Nachmittags ob R-V

70, rue Laurent Ménager / L-2143 Luxembourg

**Tel:** +352 4796-2420
**webseite:** www.vdl.lu
**email:** logements@vdl.lu

### A.I.S. (agence immobilière sociale)

202b, rue de Hamm / L-1713 Luxembourg

**Tel:** +352 26 48 39 52
**webseite:** www.ais.lu
**email:** info@ais.lu

Natierlech musst dir iech bewosst sinn, dass dat laang dauere kann, bis eng Demande op verschidde Plazen duerch ass. De Fonds de Logement z.B. seet, datt et och vu Fall zu Fall anescht behandelt gëtt, well et bei deenen enge méi urgent ass, wéi bei aneren.

Meeschtens ass et bei de soziale Wunnengen esou, dass dir mol fir unzefänke mat engem sozialen Service zesummeschaffe musst, well dir alleng keng Demande maachen däerft.

Bei aner Hëllefsprojeten, do kritt der e Suivi social, dat heescht, dass dir vun enger Assistance «begleet» gitt. Also si kommen z.B. all 14 Deeg bei iech heem, fir ze kucken, ob alles an der Rei ass. Sou as, am Fall, wou der Hëllef braucht, assuréiert, dass der déi och kritt...

Déi Responsabel soe selwer, dass et laang dauere kann, bis esou eng Demande mol duerch ass, an dann huet ee wuel och besser, net ze kriddeleg ze sinn. Well do hëlt een daat, wat ee kritt.

*Flanter*



# IMMO-STËMM


*De Lorenzi Nathalie, Blasiard Annick, Klensch Benoît (de gauche à droite)*

En feuilletant les annonces immobilières dans divers journaux vous allez certainement constater que le marché immobilier au Luxembourg n'est accessible qu'aux personnes avec un revenu bien au-delà du minimum. Alors la question consécutive qui se pose est: que peut-on faire pour parvenir à se loger dignement si on ne dispose que d'un minimum vital (RMG) ?
Le premier pas pourrait être de faire une demande auprès du Fonds du Logement. Mais la liste d'attente est très longue et notre problème n'est pas encore résolu. Alors on cherche ailleurs, on essaye de trouver un logement sur le marché „normal" et parfois avec beaucoup de chance ça marche, mais les occasions sont vraiment rares.
Quand on s'aperçoit qu' il n'y a aucun moyen de changer cette situation d'attente désespérée on commence à déprimer et ensuite à faire des bêtises. On devient « UN CAS » qui a besoin d'aide. Une solution existante est de s'adresser au service IMMO-STËMM dont le rôle est justement d'aider les personnes qui ont besoin non seuleument d'un logement, mais aussi d'un suivi socio-éducatif pour remettre le pied à l'étrier. Un des buts principaux est de faire sortir la personne concernée de ce cercle vicieux et de l'aider à aller vers l'autonomie maximale. Le travail du service IMMO-STËMM n'a pas une durée indéterminée: quand la personne n'a plus besoin de suivi, elle est priée de prendre sa vie en main et de chercher un autre appartement, cela ne se fait pas du jour au lendemain. C'est comme un malade qui doit quitter l'hôpital dès qu'il est guéri.
Pour mieux connaître le fonctionnement de l' IMMO-STËMM j'ai eu un entretien avec Benoît Klensch (assistant social) le responsables de ce service. En l'écoutant j'ai tout de suite compris que cette antenne de la SvdS est vraiment importante pour les usagers fréquentant les différentes antennes de la Stemm vun der Strooss et qu'elle pourrait avoir besoin de plus de personnel (actuellement une équipe de 3 personnes).
Pour l'instant il y a 18 logements à gérer, mais en fin d'année il y en aura 24. Cela veut dire que le nombre de suivi ne fait qu'augmenter, sans évoquer tout le travail administratif qui se greffe à tout ça. Il faut dire que les clients du service ne sont pas toujours „faciles" et il faut parfois avoir beaucoup de patience et de compréhension pour pouvoir les aider.
L' idée de la création de ce service qui peut accorder un logement à des personnes à faible revenu est née dans l'esprit des bénévoles qui venaient à la Stëmm tout au début de sa fondation, en 1996. Ces bénévoles qui ont fait connaissance avec des premiers clients de la Stëmm étaient très touchés par leur destin et ont conclu de faire quelque chose pour les aider dans le domaine du logement.
Au cours des années, le principe a évolué mais les objectifs restent identiques. L' IMMO-STËMM cherche des logements à bon prix et signe le contrat avec le propriétaire avec la possibilité de la mise à disposition de ce logement à ces usagers. De cette façon l' IMMO-STËMM devient gérant du logement mais aussi garant pour le propriétaire auquel le paiement régulier du loyer, de la caution et un bon entretien du logement sont assurés. De l'autre côté l' IMMO-STËMM signe un contrat de mise à disposition avec son bénéficiaire. Ce contrat est exigent et implique un comportement adapté de la part de ce dernier. La personne doit accepter le suivi personnel, des visites régulières et se comporter correctement envers toutes les institutions qui collaborent. Sinon le contrat sera interrompu. Dur ? Bien-sûr, mais il faut comprendre que si on veut qu'on nous aide, un comportement approprié est obligatoire. Et que beaucoup d'autres personnes accepteront sans difficultés les conditions de collaboration.

*eLKa*

# Bréiwer aus dem Prisong

## „AGESPAART“

Eng reell Geschicht iwwert e Brandstëfter, seng Untersuchungshaft, déi 226 Deeg (+/- 8 Méint) gedauert huet, eng uschléissend Flucht virun den Zellendiere vum Prisong an d'Ausland.

Bal 16 Joer laang hunn ech selwer vill Feiere geläscht, Mënschen oder/an Déieren aus Noutsituatioune gerett, Mënscheliewen oder hiert „Hab a Gutt“ gerett, war iwwer 2 Joer souguer Ënnerkommandant bei de Pompjeeën.

Mee dunn, eemol am Liewen, e groussen, bedauerleche Feeler gemaach. E Feeler, dee mech vill Jore vu menger Fräiheet kascht an dofir suerge wäert, datt ech an Zukunft esou einfach kee Fouss méi ze faasse kréien.

**Zu de Fakten**

Et ass den 9. Juni 2009 mueres tëscht 3.00 a 4.00 Auer. Et brennt zu Schëffleng am „Centre d'intervention“, den Tankläschwon vun de Pompjeeë steet a Flamen, an der Garage dobannen.

Eppes op 7.00 Auer schellt Police judiciaire u menger Hausdier, verdächtegt mech, d'Feier geluecht ze hunn, duerchsicht d'Haus an hëlt mech mat op Hamm op hire Büro. Nodeems ech alles ofgestridden hunn, ech iergendwann erëm erniichter war vum ville Wäin a Campari d'Nuecht virdrun, wollt ech net mat deem Gewësse weiderliewen, wat ech mir gemaach hunn. Schlussendlech hunn ech gestan, datt ech de Camion ugefaang hat.

No der Verhéierung sot d'Police mir, ech misst elo an Untersuchungshaft op Schraasseg an de Prisong. Meng éischt an eenzeg Kéier mam Gesetz a Konflikt. Mäin Häerz fänkt un, wéi en TGV ze rasen, ech zidderen um ganze Kierper, den Tréinen no aus Angscht virun deem, wat elo op mech duerkënnt, wéi et weidergeet, wat am Prisong mat mir geschitt…

Am Prisong ukomm, ginn ech duerchsicht, kréie meng perséinlech Saachen ofgeholl a ginn um „Echo“ an eng Zell gestach, net mol Zigaretten hunn se mer ginn. „Et ass verbueden ze fëmmen, bis de beim Untersuchungsriichter waars“, krut ech gesot. Ech hu mir geduecht, dat ka jo nëmmen nach schlëmmer ginn, wann een emol net dierf fëmmen. Si hunn engem awer och näischt ginn, fir ze berouegen.
Den aneren Dag erëm virum U-Riichter. Zeréck a menger Zell, du kënnt e ganz Jonken, ech denken, frësch vun der Schoul, nach e bëssi gréng hannert den Oueren, an d'Zell: „ Hei hues de Tubak, Bliedercher an e Briquet, mee komm lo net op d'Iddi, de Prisong unzestiechen.“ Ech soe villmools Merci an denke mer, ma bravo, deng domm Bemierkung häss de der kënne spueren, nujee, en ass nach jonk a mengt elo vläit, well en eng Uniform huet, ass en eppes Besseres wéi ech.

Deeselwechten Dag ginn ech op den Delta verluecht bei déi aner Untersuchungshäftlingen (an der U-Haft dierf een net telefonéieren, d'Post gëtt fir d'éischt vum U-Riichter gelies, 1 Stonn Haffgang pro Dag, ofwiesselnd d'Zelle moies oder owes 3 Stonnen am Gank op, déi aner 20 Stonnen agespaart). Owes Zellen op, Kaméidi, Gebläers, haart Musek, de Fernseh bis hannewidder opgedréit, ech denke mir, a wéi engem Afepark bass du hei gelant, hei ass d'Majoritéit vun de Léit ouni soziaalt Verhalen an huet ausser Droge keen anert Thema am Kapp. En Entourage, woumat ech näischt kann ufänken. Déi aner Deeg: Dokter, Bluttanalys, Röntgen, Psycholog am Service SPSE.

De SPSE erkläert mir, ech kinnt Régime B ufroen, da kann een telefonéieren, kënnt op de Strofgefaangene- Block, kann ee schaffe goen, d'Zelle si méi op, jo souguer selwer kachen dierf een dann. De Régime B gouf mir awer vum U-Riichter véiermol refuséiert, bis ech sot, wann ech net ka schaffe goen (well ech et net anescht vun dobausse gewinnt war, nëmmen ze schaffen) ginn ech mëll, dann huelen ech mir geschwënn d'Liewen… 1 Dag dono gouf ech verluecht a konnt an der Schräinerei ufänken.

Am Januar 2010 kréien ech Liberté provisoire accordéiert. Déck happy, nodeems ech genuch hannert mer hat: ech gouf am Prisong vun engem aggressiven Albaner geschloen… firwat? Majo: ech war an der Kichen um Telefon, hien huet am Gank gebläert an ech hunn näischt méi um Telefon verstan. Ech knuppen d'Kichendier zou, hie fillt sech gestéiert doduerch, kënnt eran an zerschléit mech, ier ech konnt „A“ soen (deen hat Mënscheliewen um Gewëssen).

Dräi sou Mëller, déi am Liewen nach net geschafft haten, keng Schoul gemaach haten, just dobausse geklaut, gedealt a konsuméiert haten, hu mer dräimol Schlofpëllen, respektiv Drogen an d'Iesse gemaach, just, wëll ech se aus der Zell gehäit hunn. Se koumen ëmmer bei mäi Coequipier, ech hunn awer net gedult, dass se hir „Linnen“ a menger Zell géifen zéien, well ech kategoresch géint Droge sinn. Ech hätt vläit besser gehat, se gewäerden ze loossen… en fin de compte.

An zesumme mat engem Beamte konnt ech awer engem d'Liewe retten. Zougedrönt bis hannert d'Oueren, am Gank zesummegaang an d'Zong verschléckt, eng Zäit bewosstlos. Jo, Droge sinn am Prisong e Problem, deen net an de Gréff ze kréien ass….

**Liberté provisoire, de Prozess**

No 10 Deeg hat ech eng Aarbechtsplaz, si regelméisseg bei mäin Therapeut gaang, hunn erëm lues awer sécher en „neit, normaalt“ Liewe gefouert. Dunn de Prozess, an deem en Duerchernee war, sech mat Saachen opgehale ginn ass, déi hannen a vir kee Sënn haten. Bemierkungen, déi een sech muss gefale loossen, déi absolut fir e Geriicht net ubruet sinn, an dann, en fin de compte 2 Zéien, grad déi, déi komescherweis net hu missen ënnert Eed aussoen, maachen eng Falschausso. Een dovun hat ech ruffe gelooss. Dee sollt meng Ausso bestätegen a seet genau de Géigendeel, obwuel en nach virum Prozess sot: „Wann se sech mat deem Thema net ginn, da looss mech als Zeie ruffen, ech bestätegen dat“. Dofir gëtt et Zeien, a Gott sei Dank huet mäin Affekot et elo schwaarz op wäiss, datt déi zwee gelunn hunn.

Resultat: 10 Joer feste Prisong a 5 op Sursis. Do schléckt een dann emol. Den Affekot mécht Appel op de Prozess. Du war ech awer net do, du souz ech schonn a Südamerika. Aus den 10 feste Joere goufen et der du 15, wéinst Glänze vun Abweesenheet.

**Firwat Südamerika, a firwat war dat e Feeler?**

Virum Prozess sote Frënn aus Justizkreesser zu mir: „Et geet dir fir däin A… et ass ze vill onkloer an denger Affär. A pass op, se sichen alles, wat nach net gekläert ass. Alles,wat nëmmen denger Saach gläicht, kriss de mat opgebrummt. Hues de nach net iwwerluecht, an engem anere Land nei unzefänken, engem Land, dat keen Ausliwwerungsvertrag mat Lëtzebuerg huet, wéi z.Bsp. Paraguay?“.

Dat hat ech bis dato nach net, mee déi Ausso huet mech nodenklech gemaach. Mat Recht, wéi sech spéider erausgestallt huet. Am Prozess, respektiv, wéi d'Urteel koum. Dono soten déiselwecht Leit: „Ech an denger Plaz géif goen.“ Bon. Ech hu laang nogeduecht, alles Revue passéiere gelooss. Panik, Angscht koum op, déi al Gedanken, wat mir alles am Prisong geschitt ass. Ech hu mech dunn um Internet iwwer Paraguay informéiert, a wat soll ech soen. Am Februar 2011 war de Koffer gepaakt an de Fluchticket kaaft. Ech hu mech vu verschidde Leit verabschit a sinn an de Fliger geklommen…

**D'Flucht ass e Feeler**

Laang war alles gutt a schéin, mee net onkomplizéiert, zemol, wa Wochenzeitungen dofir suergen, datt op eemol alles erauskënnt: wou ech sinn, wat virdru war. Bon, an esou Länner kann een dat léise mat e puer Schäiner. 2013 gëtt en internationalen Haftbefehl ausgestallt. Ech liewen awer méi oder wéineger normal dohanne weider, hunn e Geschäft, en Haus… Zu dem Thema „d'Liewen op der Flucht“ kéint ech nach Säite schreiwen, dat passt awer elo net hei an den Artikel. En fin de compte entscheeden ech 2014, op Lëtzebuerg zréckzekommen, wat och net ganz onkompliséiert war, wéi et sech erwisen huet.

Elo sinn ech erëm hannert den Dieren, alles geet erëm bei Null un, wéi et weidergeet, wéini et weidergeet an et en Enn gëtt, eng legal Entloossung als fräie Mënsch, dat, léif Lieser, steet nach an de Stäre geschriwwen. Mee d'Moral vun der Geschicht: Eng Flucht bréngt et net, et leeft een héchstens virun sech selwer fort, ignoréiert d'Problemer an d'Konsequenzen…. déi da lo sinn, datt ech z.B. héchstwahrscheinlech schonn entlooss wier, e fräie Mënsch wier, dee legal hätt kënne Lëtzebuerg verloossen, an a Südamerika nei ufänken, wann ech net geflücht wär.

An elo hunn ech verluer, wat ech fréier hei hat, wat ech a Südamerika ganz eleng opgebaut hunn, vill Fräiheet an Zäit verschwent, fir am Endeffekt NÄISCHT méi ze hunn an iergendwann erëm mussen dobaussen, wou och ëmmer, wann et esouwäit ass, nei unzefänken.

Fazit: Eenzeg, sech der Saach stellen, de Problemer an d'Ae kucken, hëlleft am Liewen. Eng Flucht ass de falschen Auswee.

**KIRTZ BOB**

*Zeckie;)))*



# Klick





**OLDTIMERRALLYE „BOUCLES DE CLERVAUX“**
**SCHECKÜBERREICHUNG AN STËMM VUN DER STROOSS**

Im Rahmen einer kleinen Feierstunde, welche am 17. Juli im Restaurant AUX PYRAMIDES in Marnach stattfand, überreichten die Mitglieder des Rallyeclub LE MOTEUR DE L'HISTORIQUE einen Scheck über 500 Euro an die Verantwortlichen der STËMM VUN DER STROOSS.
Es handelt sich dabei um den Erlös der BOUCLES DE CLERVAUX, einer sportlichen Oldtimerrallye, die am 26. April erstmals vom HIGH SPEED RACING CLUB LUXEMBOURG ausgetragen wurde. Der MOTEUR DE L'HISTORIQUE fungierte als Co-Organisator.
Die gesammelten Gelder fließen in das Projekt STËMM-CADDY, eine Einrichtung welche im Februar ihre Tore geöffnet hat.
20 Personen, die im Rahmen einer Wiedereingliederungsmaßnahme arbeiten, empfangen jeden Tag Lebensmittel, die aus den Regalen des Supermarkts AUCHAN aussortiert wurden, um damit 300 Lebensmittelpakete herzustellen, die an die bedürftigen Menschen, welche täglich die Einrichtungen der STËMM in Hollerich und Esch-Alzette besuchen, verteilt werden. Pro Monat werden so 8 Tonnen Esswaren wiederverarbeitet und ausgeteilt.
Ein besonderer Dank gebührt all jenen, die während der allseits als gelungen betrachteten Rallye unentgeltlich geholfen haben und so diese Spende ermöglicht haben.

LE MOTEUR
DE L'HISTORIQUE




# Klick

D'Mini-Entreprise Taste-it huet während der Diplomiwwereechung am Lycée Technique Esch Alzette dovu profitéiert, fir eng Spend fir e gudden Zweck ze maachen.

D'Schüler aus der Mini-Entreprise, déi während zwee Schouljoeren an hirer Fräizäit d'Kachbuch «Was is(s)t Luxemburg?» entworf a vermaarkt hunn, géife gären en Deel vun ihrem Benefice u Leit weiderginn, deenen et net esou gutt geet wéi hinnen.

Mam Averständnis vun hiren Aktionären iwwerreeche si 1600 der Stëmm vun der Strooss vun Esch.

D'Madame Claude Consdorf huet dës Zomm gäre während de Feierlechkeete vun de Schüler entgéint geholl a begréisst dëse sozialen Akt vun de Schüler.

Präis: 28 EURO. Et kritt een et iwwerall beim Ernster an beim Diderich zu Esch. 50 Rezepter , et ass op lëtzebuergeg an däitsch.













**ERÖFFNUNG**
**STËMM VUN DER STROOSS**

Am 25. Juni 2014 hat die Stëmm ihre neuen Räumlichkeiten in Hollerich offiziel eröffnet.
Ab 16h30 hielten Alexandra Oxacelay und William Anstett, sowie Madame le Ministre Lydia Mutsch jeweils eine Rede in Präsenz von unserem Präsidenten Marcel Detaille und 200 geladenen Gästen.

Die Stëmm war bereits seit November in dem neuen Gebäude. Da im Laufe der Jahre die Räumlichkeiten in Bonnevoie zu klein wurden, ist nach einer neuen Möglichkeit, die jetzt realisiert wurde, gesucht worden. Dank des Fonds de Logement, der uns diese Räumlichkeiten zur Verfügung gestellt hat, sind wir jetzt Untermieter dieses großen Gebäudes.

Nicht nur daß der Essbereich größer ist und die Kleiderstube umstrukturiert wurde, so gibt es nun in Hollerich auch die Möglichkeit für unsere Klientel zu duschen, sowie ihre Kleidung zu waschen.

Im ersten Stock ist die Administration, sowie die Redaktion untergebracht. Jeden 2ten Mittwoch ist auch Dr. Stëmm für jedermann da. In einer der folgenden Zeitungen werden wir genauer auf die neuen Räumlichkeiten der Stëmm eingehen.

Die Eröffnung bedeutet für uns einen großen Schritt nach vorne in unserer Aufgabe, den Bedürftigen unsere Hilfe anzubieten und wir sind unserseits froh von diesem geräumigen Gebäude profitieren zu können, um in dieser angenehmen Umgebung unsere tägliche Arbeit zu tun.

Gleichzeitig wollen wir dem Ministère de la Santé sowie dem Fonds du Logement unseren Dank entgegenbringen.

*Flanter*









**E GROUSSE MERCI UN DEN SNJ FIR D'SPEND VUN 1000 EURO UN D'STËMM VUN DER STROOSS.**



# Klick





**JUDO**

Le 4 juillet 2014 dans le cadre de leur projet JUDO, 22 ATIs de la Stëmm vun der Strooss ont encadré 320 enfants pendant une heure dans le cadre de la réalisation d'un record mondial pour le livre de GUINESS.

Il s'agissait de rassembler un maximum de JUDOKA sur un tatami pendant une heure. Les ATIs étaient chargés d'encadrer le tout; il s'agissait d'accompagner les enfants, répondre à leurs questions éventuelles ainsi que de monter tout le matériel nécessaire et la mise en forme des kimonos.








Sur un stand séparé les agents de la Stëmm ont également distribué leurs journaux et ont vendu des livres.

Le projet n'a pas seulement valorisé les jeunes mais fut l'aboutissement réussi du projet « JUDO ».

*JEF*













# Klick



Samsdes, de 5. Juli hunn déi Gréng Guiden a Scouten vun Diddeleng d'Stëmm vun der Strooss op e flotte Grillnomëtteg agelueden. Nom Iessen hate mer nach d'Méiglechkeet, u verschidden Atelieren deelzehuelen.









**EQUIPE RÉDACTIONNELLE**
Michel Hoffmann, JEF, eLKa, Zeckie, Skippy, Wouter, Patrick, Angel, Cocow, Flanter

**PHOTOS**
Stëmm vun der Strooss, Titel: © ohneski / photocase.com

**CORRECTION**
Lëtzebuergesch Sprooch an Orthographie: Christiane Ehlinger an Sonia Thewes

**LAYOUT**
thelen | werbeagentur
www.thelen-werbeagentur.de

**IMPRESSION**
Polyprint,
44, rue du Canal
L-4050 Esch/Alzette

**ABONNEMENT ET SOUTIEN**
Vous pouvez soutenir nos actions en choisissant l'une de ces formules :

| | |
|---|---|
| Abonnement journal + carte de membre : | **20 €** |
| Abonnement journal : | **15 €** |
| Carte de membre : | **10 €** |

en versant la somme correspondante sur le compte LU63 0019 2100 0888 3000 auprès de la BCEE

l'asbl Stëmm vun der Strooss disposant du statut d'utilité publique, les dons en notre faveur sont fiscalement déductibles des revenus nets, comme dépenses spéciales, si leur cumul est au moins égal à 120 euros par année d'imposition et dans la limite de 1.000.000 euros ou 20% du revenu imposable (loi modifiée du 4 décembre 1967).

**RÉDACTION**
7, Rue de la Fonderie
L-1531 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63

redaktion@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

Stëmm vun der Strooss asbl est conventionnée avec le Ministère de la Santé et travaille en étroite collaboration avec la Croix Rouge luxembourgeoise.

Les articles signés ne reflètent pas nécessairement l'opinion de l'association.

Parution cinq fois par an.
Tirage 6000 exemplaires.

Rejoignez-nous sur facebook
Join us on facebook
Werde Mitglied auf facebook

Stëmm vun der Strooss

**Stëmm vun der Strooss asbl**
7, Rue de la Fonderie
L-1531 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63
stemm@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

LUXEMBOURG




ESCH SUR ALZETTE

32, Grand-Rue
L-4132 Esch-sur-Alzette
Tél. (00352) 26 54 22
Fax (00352) 26 54 22 27
esch@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

